DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7635656 Pages: 635-641




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# BARKAMOL FARZANDLAR YETUK OILADA SHAKLLANADI.

***Gulzodaxon Teshaboyeva***
*Farg'ona politexnika inistituti*
*2-bosqich Magistranti.*
*gulzodaxonteshaboyeva@gmail.com*

***Dildoraxon Saidjonova***
*Farg'ona politexnika instituti ,*
*2-bosqich magistranti*
*saidjonovadildora8@gmail.com*

**Kalit so'zlar:** Xotin-qizlar, vatanimiz, taraqqiyotida, ilm-fan, ayollar, falsafa doktori, mafaatlarini, kasb-hunar, deputatlar, ma'rifat, madaniyat, milliy, qobiliyat, imkoniyat, huquqlari, kredit, subsiyda, tadbirkorlik, ijtimoiy- siyosiy.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada biz O'zbekistonda xotin qizlarni qo'llab quvvatlash maqsadida chiqarilgan qarorlar va imkoniyatlardan foydalanish va qarorlar ijrosi yuzasidan erishilgan yutuqlari , shu o'rinda imkonyatlardan samarali foydalanishni bosqichma –bosqich, yoshlikdan, oila muhitidan shakllantirilgan holda amalga oshirilishini taminlash to'g'risida fikrlar bildirilgan

# PERFECT CHILDREN ARE FORMED IN A MATURE FAMILY.

**Key words:** women, motherland, Development, Science, Doctor of philosophy, profession, deputies, Enlightenment, culture, National, abilitiy, opportunity, rights, credit, subsism, Entrepreneurship, socio-political

**Abstract:** In this article, we expressed thoughts about the achievements made in Uzbekistan in order to use the decisions and opportunities made in order to support women and the implementation of the effective use of opportunities in this regard in stages, from youth to family environment

# ИДЕАЛЬНЫЕ ДЕТИ ФОРМИРОВАНЫ В ЗРЕЛОЙ СЕМЬЕ.

**Ключевые слова:** Женщины, наша страна, развитие, наука, женщины, доктор философии, льготы, профессия, депутаты,

**Аннотация:** В этой статье мы поговорим о решениях, принятых в Узбекистане в целях поддержки женщин и девочек, и о прогрессе, достигнутом в реализации решений и возможностей, и о том, как обеспечить, чтобы эффективное использование

просвещение, культура, национальность, способность, возможность, права, кредит, субсидия, предпринимательство, общественно-политическая

возможностей осуществлялось шаг за шагом. шаг, сформированный из молодежи и семейного окружения.Высказанные мнения.

.

Hammamizga ma’lumki bugungi kunda zamon bilan hamnafas bo’lgan holda vatanimiz taraqqiyotida, oila va jamiyat hayotida xotin-qizlar muhim o‘rin va mavqega ega. Mamlakatimiz aholisining qariyb 50 foizini tashkil etadigan ayollar ijtimoiy-ma’naviy, siyosiy-iqtisodiy hayotning barcha sohalarida xususan, davlat boshqaruvi va vakillik organlarida, ishlab chiqarish, tadbirkorlik, fermerlik, sog‘liqni saqlash, ta’lim, ma’rifat, madaniyat va boshqa ijtimoiy sohalarda samarali mehnat qilib kelmoqda. Muxtaram Prizidentimiz Shavkat Mirziyayev Miromonovich ta’kidlaganidek: “Bugungi farovon hayotimiz ham, yorug‘ kelajagimiz ham ayollarga bog‘liq. Agar xalqimiz bizdan rozi bo‘lishini xohlasak, avvalo, mo‘tabar onalarimiz, opa-singillarimiz uchun munosib turmush sharoitlari yaratishimiz kerak. Ona rozi bo‘lsa, oila rozi bo‘ladi, oila rozi bo‘lsa, jamiyat rozi bo‘ladi”. Davlat rahbarimizning ushbu jumlalaridan o’zimizga hulosa qilishimiz mumkinki jamiyatda muvaffaqqiyatga erishish uchun avval oilada muvaffaqqiyatga erishish kerak. Hayotda ona roziligiga erishmay, o’z yaqinlarimizni qadirlamay turib hechqanday muvaffaqqiyatga erishib bo’lmaydi. Buning uchun esa farzandlarimizga berilayotgan tarbiyada oqilona usullardan foydalanish oiladagi muhitning ma’naviy va madaniy boy merosiga bog’liq bo’ladi. Statistik ko’rsatkichlarga mamlakatimiz xotin-qizlari orasida 731 nafar fan doktori (SeD), 2427 nafar fan nomzodi. 1545 nafar falsafa doktori (PhD), 7 nafar akademik, 17 nafar O‘zbekiston Qahramoni, 23 nafar senator, Olib borilgan amaliy ishlar natijasida o'tgan yilgi saylov yakunlari bo'yicha parlamentning quyi palatasiga 48 nafar ayol deputat etib saylandi. Bu deputatlar umumiy sonining 32 foizini, Senatda esa 25 foizni tashkil etmoqda. O'zbekiston tarixida ilk marotaba milliy parlamentda xotin-qizlar soni BMT tomonidan belgilangan tavsiyalarga mos

darajaga etdi. Mamlakatimiz parlamenti xotin-qizlar soni bo'yicha dunyodagi 190 ta parlament orasida 37-o'ringa ko'tarildi.[6]





Xotin-qizlar ishtirokida qabul qilingan muhim qarorlar jamiyatni demokratlashtirish yo'lida olib borilayotgan islohotlarning muvaffaqiyatini ta'minlaydi. Shu jihatdan mamlakatimizda xotin-qizlar huquq va manfaatlarini ta'minlash, ularni har tomonlama qo'llab-quvvatlash davlat siyosatining muhim yo'nalishi hisoblanadi Mamlakatimizda xotin-qizlarning ijtimoiy-siyosiy faolligini oshirish, huquq va qonuniy manfaatlariga so‘zsiz rioya qilinishini ta’minlash, onalik va bolalikni har tomonlama qo‘llab-quvvatlash, ularning turli soha va tarmoqlarda o‘z qobiliyat va imkoniyatlarini ro‘yobga chiqarishi uchun shart-sharoit yaratish, shuningdek, oila institutini mustahkamlash borasida keng ko‘lamli ishlar amalga oshirilmoqda. Biroq ushbu sohadagi ishlarning holati xotin-qizlarni har tomonlama qo‘llab-quvvatlash, ular bilan maqsadli ishlarni tashkil etish, oilalarda ma’naviy-axloqiy muhitni mustahkamlash va sog‘lomlashtirishning samarali mexanizmini yaratishga to‘sqinlik qilayotgan bir qator tizimli muammo va kamchiliklar mavjudligini ko‘rsatmoqda. Mavjud muammo va  kamchiliklarni bartaraf etishda xotin-qizlar ishtirokida tuzilayotgan qaror va imkonyatlardan

mamlakatimizdagi barcha xotin- qizlarni habardor etish va to’laqonli tushunchalarni yetakaza olishimiz muhum vazifa hisoblanadi. Yetarlicha ma’lumotga ega bo’lmay turib berilgan imkoniyatlardan yuqori natijalar olish qiyin . Xotin-qizlarni yaxshi ta’lim olishi, kasb-hunar egallashi Prezidentimizni hamisha o‘ylantiradigan masalalardan biri. Shu boisdan ta’lim sohasida ham xotin-qizlar uchun juda kata imkoniyatlar berilmoqda. Mamlakatimizdagi deyarli barcha ayollar har bir sohada qo’llab quvvatlanmoqda. Muxtaram Prizidentimiz Shavkat Mirziyayev Miromonovich ta’kidlaganidek: “Bugungi farovon hayotimiz ham, yorug‘ kelajagimiz ham ayollarga bog‘liq. Agar xalqimiz bizdan rozi bo‘lishini xohlasak, avvalo, mo‘’tabar onalarimiz, opa-singillarimiz uchun munosib turmush sharoitlari yaratishimiz kerak. Ona rozi bo‘lsa, oila rozi bo‘ladi, oila rozi bo‘lsa, jamiyat rozi bo‘ladi”. Davlat rahbarimizning ushbu jumlalaridan o’zimizga hulosa qilishimiz mumkinki jamiyatda muvaffaqqiyatga erishish uchun avval oilada muvaffaqqiyatga erishish kerak. Hayotda ona roziligiga erishmay, o’z yaqinlarimizni qadirlamay turib hechqanday muvaffaqqiyatga erishib bo’lmaydi. [5]

Jumladan, 2022-2026-yillarga mo‘ljallangan Xotin-qizlar ta’limini qo‘llab-quvvatlash dasturi ishlab chiqiladi. Dastur doirasida, poytaxtimizda asosan xotin-qizlarni o‘qitish uchun davlat-xususiy sherikchilik asosida to‘qimachilik sohasida alohida universitet tashkil etiladi. Paxta-to‘qimachilik va pillachilik klasterlari ishtirokida joylarda universitetning texnikumlari ham ochiladi. 2022/2023 o‘quv yilidan boshlab, ta’lim kontraktlarini to‘lash uchun qizlarga ilk marotaba 7 yil muddatga foizsiz kredit berish joriy qilindi. Buning uchun, joriy yilda banklarga 1 trillion 800 milliard so‘m, kelgusi besh yilda 8 trillion so‘m mablag‘ ajratiladi, magistraturada o‘qiyotgan qizlarning kontrakt pullari to‘liq byudjetdan qoplab berilmoqda. Shuningdek, ehtiyojmand oila vakillari, ota yoki onasini yo‘qotgan talaba qizlarning ta’lim kontrakti mahalliy byudjetdan to‘lanmoqda. Jamiyatimizda olima ayollar ulushini sezilarli oshirish uchun doktorantura yo‘nalishida xotin-qizlar uchun har yili kamida 300 tadan maqsadli kvota ajratildi. Monomarkazlar va oliygohlar qoshida Malakani

baholash markazlari tashkil etish, ayollarni talab yuqori bo‘lgan ishchi kasblarga o‘qitish bo‘yicha ko‘rsatmalar berildi. 2022-2024-yillar uchun “Biznes ayollar” dasturi qabul qilinishi belgilandi. Uning ijrosiga jami 8 trillion so‘m yo‘naltiriladi. Ayollar uchun tadbirkorlik kurslari tashkil etilib, imtiyozli kreditlar berilmoqda. Yana bir qancha imkonyatlarga qo’shimcha qilib aytishimiz mumkinki xotin-qizlarga imtiyozli kredit, mikrokredit, imtiyozli ravishdagi ijara, davlat grantlari va subsidiyalar ham keng ko’lamda ajratilmoqda. O‘zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining “Oliy ta’lim muassasalariga qo‘shimcha davlat granti asosidagi qabul ko‘rsatkichlari doirasida xotin-qizlarga tanlovda ishtirok etish uchun tavsiyanoma berish va ularni o‘qishga qabul qilishni tashkil etish tartibi to‘g‘risidagi nizomni tasdiqlash haqida” 2020-yil 23-iyundagi 402-sonli qarori asosida Respublika oliy ta’lim muassasalariga ajratilgan qo‘shimcha davlat granti asosidagi qabul ko‘rsatkichlari doirasida oliy ma’lumot olish istagida bo‘lgan iqtidorli xotin-qizlarning tanlovda ishtirok etishi uchun tavsiyanoma berish tartibi joriy etildi. O‘z navbatida, mazkur tavsiyanoma kam ta’minlangan oiladan chiqqan xotin-qizlarga; to‘liqsiz oilada tarbiyalanayotgan, ya’ni ota yoki onasi vafot etgan xotin-qizlarga; 14 yoshgacha bo‘lgan ikki va undan ortiq farzandlarni tarbiyalayotgan, boshqa qarindoshlaridan alohida yashayotgan yolg‘iz ayol (erkak)larning qizlariga; shaxsiy uy-joyga ega bo‘lmagan, ijarada yashayotgan oilalarga; ota-onalardan biri yoki har ikkisi ishsiz bo‘lgan va ish qidiruvchi shaxs sifatida aholi bandligiga ko‘maklashish markazlarida hisobda turganlarga; nogironligi bo‘lgan farzandi bor oilalardan chiqqan xotin-qizlarga; oliy ma’lumotli xotin-qizlar bilan qamrab olish darajasi respublikaning o‘rtacha ko‘rsatkichlaridan ikki yoki undan ortiq marotaba past bo‘lgan tumanlar, shuningdek, olis va borish qiyin hududlarda yashovchi oilalardagi qiz farzandlarga (ularni o‘z hududida 3 yil ishlash sharti bilan) berilishi nazarda tutildi.[4] O‘zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining “Yoshlar va xotin-qizlarni kasb-hunar va tadbirkorlikka o‘qitish dasturlarini samarali amalga oshirish hamda ularning tadbirkorlik faoliyati uchun mikrokreditlar ajratish

chora-tadbirlari to‘g‘risida” 2021-yil 22-iyundagi 388-sonli qarori bilan tadbirkorlik tashabbusiga ega jismoniy shaxslar, shu jumladan, yoshlar va xotin-qizlarga mikrokreditlar ajratish tartibi to‘g‘risidagi nizom tasdiqlandi.[2] O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Aholini tadbirkorlikka jalb qilish tizimini takomillashtirish va tadbirkorlikni rivojlantirishga doir qo‘shimcha chora-tadbirlar to‘g‘risida” 2021-yil 13-oktabrdagi 4862-sonli qaroriga ko‘ra, aholini tadbirkorlikka jalb qilish tizimini takomillashtirish, kambag‘allikni qisqartirish va tadbirkorlikni rivojlantirish bo‘yicha amalga oshirilayotgan islohotlarni izchil davom ettirish maqsadida  yoshlar va xotinqizlarni kasb-hunar va tadbirkorlik ko‘nikmalariga o‘qitishni davlat tomonidan qo‘llab-quvvatlashning tartibi amalga kiritiladi. Shuningdek, tadbirkorlik tashabbusiga ega jismoniy shaxslar, shu jumladan, yoshlar va xotin-qizlarga o‘z biznesini tashkil etish uchun 33 million so‘mgacha bo‘lgan miqdordagi mikrokreditlar ta’minotsiz ajratiladi.[3] Qabul qilingan farmonlar xotin qizlarning huquqlari va qonuniy manfaatlarini  ta’minlashni sifat jihatidan yangi bosqichga olib chiqib, ularning ularning oil ava jamiyatdagi o’rni va mavqeyini mustaxkamlashga, salohiyatini to’la namoyon etishga, oilalardagi ijtimoiy-ma’naviy muhitni yanada sog’lomlashtirishga xizmat qiladi. Mazkur qaror va farmonlarda xotin-qizlarga  berilgan imkoniyatlardan  yetarlicha foydalanib mamlakatimiz ravnaqiga o’z hissamizni qo’shishlik biz ayollar uchun ulkan imkonyatdir. Jamiyatda oliy ma’lumotgs egs xotin-qizlarning o’rni juda muhim. Nafaqat jamiyatda balki oilada  farzand tarbiyalashda juda muhim ro’l o’ynaydi. Oliy ma’lumotli onadan albatta  kelajagi buyuk farzandlar dunyoga keladi va tarbiyalanadi. Zero ajdodlarimiz takidlaganidek ma’naviyatli yetuk shaxslarni shakllantirish uchun avval ma’naviyatda  yetuk onalarni shakllantirmoq zarur. Bizga berilayotgan bu imkonyatlardan foydalanib yurtimiz ayollarini qanday salohiyatga ega ekanligini butun dunyoga nomoyon etishimiz darkor. Bu yo’lda esa berilayotgan imkonyatlardan foydalanib ilm- fan taraqqiyotiga xissasini qo’sha oladigan kadrlarni tanlay olishimiz, kasb- hunarga bo’lgan qiziqishni maktab davridan shakllantirish, iqdidorli qizlarni aniqlab ularni qo’llab

quvvatlash va kasbga yo'naltira olishni ta'minlashimiz kerak. Bu yo'lda birinchi qadamni oiladan boshlash muhim. Oiladan boshlab, maktab davrida davom ettirrish va uni mustahkamlab borish kabi bosqichma –bosqich amalga oshirilishi kerak. Ota-onalarning pedagogik mahoratini oshirib ta'limda farzandlar bilan qadamma-qadam rivojlanishda bo'lishligi esa, bugungi kun yoshlarining barkamol bo'lib ulg'ayishida juda yuqori ko'rsatkichda ta'sir etadi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR

[1].O'zbekiston Respublikasi Prezidentining "Aholini tadbirkorlikka jalb qilish tizimini takomillashtirish va tadbirkorlikni rivojlantirishga doir qo'shimcha chora-tadbirlar to'g'risida" 2021-yil 13-oktabrdagi 4862-sonli qarori

[2]. O'zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining "Yoshlar va xotin-qizlarni kasb-hunar va tadbirkorlikka o'qitish dasturlarini samarali amalga oshirish hamda ularning tadbirkorlik faoliyati uchun mikrokreditlar ajratish chora-tadbirlari to'g'risida" 2021-yil 22-iyundagi 388-sonli qarori

[3].O'zbekiston Respublikasi Prezidentining "Aholini tadbirkorlikka jalb qilish tizimini takomillashtirish va tadbirkorlikni rivojlantirishga doir qo'shimcha chora-tadbirlar to'g'risida" 2021-yil 13-oktabrdagi 4862-sonli qarori

[4].O'zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining "Oliy ta'lim muassasalariga qo'shimcha davlat granti asosidagi qabul ko'rsatkichlari doirasida xotin-qizlarga tanlovda ishtirok etish uchun tavsiyanoma berish va ularni o'qishga qabul qilishni tashkil etish tartibi to'g'risidagi nizomni tasdiqlash haqida" 2020-yil 23-iyundagi 402-sonli qarori

[5].O'zbekiston Respublikasi Prezidentining "Xotin-qizlarni qo'llab quvvatlash va oila institutini mustxkamlsh soxasidagi faoliyatini tubdan takomillashtirish chora-tadbirlari to'g'risidagi farmoni 6.stat.uz